Wikipedia

# Fiteny horita

Ny **fiteny horita** na **fiteny horiana** dia fitenin'ireo Horita (na Horiana na Korita) izay mponina niditra tao avaratr'i Mesopotamia nanodidina ny taona 2300 tal. J.K. ary nanomboka tsy hita intsony manodidina ny taona 1000 tal. J.K. Fitenin'ny fanjakan'i Mitaný tao amin'ny tapany avaratr'i Mesopotamia ny fiteny horita ary mety notenenina koa tamin'ny voalohany tao amin'ny misy an'i Siria ankehitriny izay nonenana Horita koa. Heverin'ny maro fa ny mponina niteny an'io fiteny io dia mety avy amin'ireo faritra avo any Armenia ka niparitaka any amin'ny tapany atsimo-atsinanan'i Anatolia sy ao amin'ny tapany avaratr'i Mesopotamia tamin'ny fiantombohan'ny taonarivo faha-2 tal. J.K.

## Jereo koa:

- Fiteny semitika
- Fiteny someriana
- Fiteny asiriana
- Fiteny arameana
- Fiteny babiloniana
- Fiteny amorita